# МУСТАҚИЛ БЎЛА ОЛАМИЗ...МИ?

Ўзбекистон ЛКЁИнинг навбатдаги XXIV съезди жумҳурият комсомоли тарихида биринчи марта Ҳаракатнома ва Устав қабул қилади. Бу сўзсиз, аҳамиятли воқеадир. Лекин бу ҳужжатлар қабул қилингандан сўнг уларни амалга ошириш бўйича аниқ ва қатъий ҳаракат қилинмаса, қоғозлар ўз-ўзидан бизга ҳеч нарса бермайди. Шунинг учун «ғоявий мулоҳазалар» (радикаллар ва консерваторлар, ёш коммунистлар ва ёш социал-демократлар) бўйича бўлиниб кетмаслик, балки умумий муаммоларни ҳал қилиш мақсадида бирлашиш жуда муҳимдир. Қолаверса, съезднинг аҳамияти фақат ҳужжатларга қараб эмас, балки жумҳурият комсомолларининг ёшлар орасидаги мавқеига қараб баҳоланади.

Мамлакатдаги сиёсий ва иқтисодий аҳволнинг оғирлашиши, аҳолининг асосий қисми, айниқса, ёшларнинг ҳаёт даражаси пасайиб кетиши, миллатлараро муносабатларнинг кескинлашуви, жиноятчиликнинг ўсиши шароитида Ўзбекистон комсомоли афсуски, бирор жўяли таклиф қилишга тайёр эмаслигини кўрсатиб қўйди. Ёшлар иттифоқи ҳали янги шароитдаги ўз ўрнини аниқлаб олганича йўқ.

Ўзингиз мулоҳаза қилинг. ССЖИ Давлат ҳисоб қўмитасининг маълумотларига кўра, 1989 йилда Ўзбекистондаги ёш оилаларнинг ўртача даромадлари мамлакат бўйича ўртача кўрсаткичдан 1,6—1,7 марта кам бўлган. Мамлакат бўйича кам таъминланган оилаларнинг аксарияти бизнинг жумҳуриятга тўғри келади.

Эртанги кунда бизни нималар кутаяпти? Бозор муносабатларига ўтиш шароитларида ёшлар янада оғир аҳволга тушиб қоладилар, деб қўрқаман. Эртага мактаб, ҳунар-техника билим юрти, билимгоҳ ва олий ўқув юртининг битирувчилари, ССЖИ Қуролли Кучлари сафидан бўшатилганлар иш билан таъминланишларига қатъий кафолатлар борми? Бундан ташқари ҳар бир ёш мутахассис ҳозирги ўқув системасида замонавий талабларга жавоб берувчи билим ва қобилиятга эгами? Дипломли, лекин зарур малакага эга бўлмаган мутахассис кимга керак? Хуллас, ўйлантирадиган муаммолар кўп.

Съезд вакиллари ёшлар ҳаётида жумҳурият комсомоли мавқеини белгилай оладилар ва белгилаб беришлари шарт. Бундан ташқари биз йигит-қизларимизнинг фуқаролик ва сиёсий ҳуқуқларини ҳимоя қилишимиз, жумҳуриятимизнинг иқтисодий ва сиёсий мустақилликка эришишига ҳам ҳисса қўшмоғимиз лозим. Бу мақсадда биз Ўзбекистон Коммунистик фирқаси, барча демократик ҳаракатлар билан ҳамкорлик қилишимиз керак.

**Ш. ҚОСИМОВ,**
**БЛКЁИ XXI съезди, Ўзбекистон ЛКЁИ XXIV съезди делегати, Ўзбекистон ЛКЁИ Тошкент вилоят қўмитасининг котиби.**

## Вазирликда бўлган мунозара

Ҳар йили жумҳуриятимиз олий билимгоҳларини, дорилфунунларини, кўплаб йигит-қизлар битириб чиқмоқдалар. Аммо уларнинг ҳаммаси ҳам маълум йўналишда таҳсил олган мутахассислигининг моҳир устаси бўлиб етишмаяптилар. Куни-кеча Ўзбекистон ССЖ Олий ва ўрта махсус таълим вазирлигида комсомол съездининг делегатлари — талабалар билан учрашув бўлиб ўтди.

Учрашувда иштирок этган олий ва ўрта махсус таълим вазири Ш. О. Алимов, вазирлик раҳбарияти аъзолари Э. И. Фозилов, С. З. Ғуломитдинов, Ю. И. Каплун, А. Усмонов ўртоқлар комсомол съезди делегатларини қизиқтирган барча саволларга жавоб бердилар.

Тошкент политехника олий билимгоҳининг талабаси, Ўзбекистон ЛКЁИ Марказий Қўмитасининг Бюро аъзоси Адиба Қосимова вазирдан жумҳурият олий ўқув юртларида билар-билмас қўлланилаётган хўжалик ҳисобидаги ўқитишга бўлган муносабатларини сўраганда, Шавкат Орифжонович: «Биз олий ўқув юртларимизни тўлиқ равишда хўжалик ҳисобига ўтказилишига қаршимиз. Бизнингча, таълим соҳаси, бозор иқтисодига ўтиладиган вақтда давлат қарамоғида бўлмоғи лозим», деган фикрни билдирди.

Назаримда, Сирдарё педагогика олий билимгоҳининг талабаси А. Аҳмедовнинг саволи барча ўқувчи-ёшларни, талабаларни ташвишга солмоқда. У вазирлик бозор иқтисодиётига ўтилиши билан талабалар, ўқувчи-ёшлар стипендияси яна ошадими деб сўради. Ш. О. Алимов ўз жавобида «Ҳозир жумҳурият Олий Кенгашига бир таклиф тайёрлаяпмиз. Вазирликнинг фикри қатъий: бозор иқтисодига ўтилиши билан талабалар, ўқувчи-ёшлар стипендияси миқдори яна оширилмоғи керак. Яъни уларга компенсацияси ҳисоби тўланиши лозим», — деди.

— Кириш имтиҳонларига бу йилдан бошлаб янгиликлар киритилди. Жумҳурият фан олимпиадаларининг ғолиблари олий ўқув юртларига имтиҳонсиз қабул қилиндилар — деди олий ва ўрта махсус ўқув юртлари Бош бошқармасининг бошлиғи С. З. Ғуломитдинов. — Бу йил шу тариқа қабул қилинган талабалар сони 500 дан ошди. Айрим фанлардан имтиҳонларни мактабларнинг сўнгги — бир йили давомида олишни мўлжаллаштирмоқдамиз. Яъни абитуриент кириш чоғида битта — мутахассисликка оид фандан имтиҳон топширади, холос. Бу йилнинг ўзида шу тариқа Тошкент машинасозлик олий билимгоҳига қабул қилинганларнинг сони 400 нафарга етди.

Ҳа, янгиликлар аста-секинлик билан жорий қилинмоқда. Бироқ муаммолар, ечимини кутаётган масалалар тўлиб-тошиб ётибди.

Келаси йил Америка Қўшма Штатларига ўқиш учун жумҳуриятимиздан 40 нафар талабаларнинг жўнаб кетиши режалаштирилмоқда. Лекин инглиз тилида бемалол сўзлаша оладиган ёшларни излаш мушкулликлар туғдирмоқда.

Ана шу мавжуд муаммолар қуршовида бир нарса шубҳасиздир. Биз қанчалар барча камчиликлар учун олий ўқув юртларини, вазирликни айбламайлик, ўқишга, ишга бўлган ўз муносабатимизни, хорижий тил ўрганишга бўлган ҳафсаламизни ўзгартирмас эканмиз, бизнинг барча гапларимиз, уринишларимиз беҳудадир.

**Равшан АЛИМОВ.**







## Нигоҳлар умиди сўнмасин

**Нигоҳлардан нималарни уқиш мумкин? Улардан уққан маънолар ҳар доим ҳам тўғри чиқадими? Бу саволга «ҳа» деб жавоб бера олмаслигимиз табиий. Лекин шундай ҳолатлар бўладики, хаёлингдан нималар кечаётганини нигоҳларинг ошкор этиб қўяди.**

**Мустақилликка эришиш довонига етиш қанчалик мушкул. Бу ҳар қадамда сезилмоқда.**

**Куни кеча Тошкентдаги Санъат саройида ўз ишини бошлаган Ўзбекистон комсомолининг XXIV съезди делегатлари комсомолда тўпланиб қолган йирик муаммоларни ҳал этмоқ учун йиғилдилар.**

**«Съездолди мунозараси» ойнасўзи остида вилоят комсомол қўмиталарининг саркотиблари ўз фикр-мулоҳазаларини билдиришган эди. Уларнинг кўпчилиги «Комсомол инқирозга учраганми?» деган саволга «ҳа» деб жавоб беришган. Аслида аҳвол қай ҳолатда? Инқирозга учраган деб ҳисобловчиларнинг ўзлари ўша ташкилотга раҳбарлик қилмоқдалар-ку. Ё ишлаш, фаолият кўрсатиш бошқа-ю, баҳо бериш бошқачароқми?**

**Ушбу суратларга, жиддий нигоҳларга қараган киши хаёлига бир гап келади. «Бу нигоҳлар жиддийлиги шунчаки ҳолатми ё кўрилаётган масалага бўлган муносабатми?» Агар улар комсомол ишида ҳам шунчалик жиддий нигоҳли бўлсалар бугунги ташвишли ҳолга сабабни қаердан излайлик?..**

**Ҳар бир съезд тарихда бирор ном билан ўз изини қолдиради. Бу съезд қандай ном олар экан? Бу интиқ нигоҳлар кутган орзулар амалга ошармикин? Саволлар тизгинсиз... Жавоблрга эса шошилмайлик. Ҳали съезд давом этмоқда. Умид қилишга имкон, хулоса чиқаришга эса ҳали вақт бор.**

Сураткаш Е. БОТИРОВ.

## Ўзимизга боғлиқ

шофларнинг ташаббуси билан ноҳиямизда «Меҳр» клуби ташкил этилди. Бу клубнинг асосий вазифаси ноҳиямиз ҳудудида яшовчи ногиронларга, байналмилал жангчиларга ва боқувчисиз оилаларга озми-кўпми ёрдам беришдир.

**— Менимча, ҳамма иш ҳам жойида бўлмаса керак. Албатта ҳар бир ташкилотнинг ўзига яраша ташвишлари, муаммолари бўлади...**

— Тўғри, айтдингиз. Ҳадеб муаммоларни гапиравериш, санаб ўтиш билан улар ўз-ўзидан ҳал қилиниб қолинмайди. Гап билгунча иш билгин дейди халқимиз. Бизда ҳозирги муаммолардан бири ноҳиямиздаги 47 та мактабдан бирортасида ҳам сузиш ҳавзаларининг йўқлигидир. Ваҳоланки, болаларнинг сузишни билмасликлари туфайли кўпгина кўнгилсиз воқеалар рўй бермоқда. Шу боисдан ҳам биз ноҳия раҳбарлари билан маслаҳатлашиб, келгусида ҳеч бўлмаса бир-бирига яқин икки-уч мактаб ҳудудида сузиш ҳафзаларини бунёд этишни режалаштираяпмиз.

**— Съездда сўзга чиқиш имконияти берилса, нима ҳақида гапирган бўлардингиз?**

— Энг аввало комсомол обрўси ҳақида гапирган бўлардим. Қолаверса, бизнинг водий учун энг ўткир бўлган муаммо: ишсизлар ҳақида сўзлардим. Яна комсомол ходимларининг келажаги ҳақида тўхтардим. Мен буларни бекордан бекорга шунчаки айтаётганим йўқ. Ўзингиз ўйлаб кўринг, ўша машъум Фарғона воқеаларининг асл сабабларидан бири ишсизлик эканлиги ҳақида қанчадан-қанча гапирилди. Иттифоқ ҳукумати эса водийда бир неча йирик саноат корхоналари қуриш ҳақида қарорлар қабул қилиб, кўрсатмалар берди. Амалда эса-чи? Ҳеч нарса қилингани йўқ. Яқин ўртада ҳам бирон бир конкрет иш қилинишига шахсан менинг кўзим етмайди. Фақат бизнинг комсомол ташкилотининг ҳисобига қараганда ноҳиямизда 1,5 мингдан ортиқ ишсиз бор. Булар асосан ёшлар.

Комсомол ходимининг келажаги ҳақида ҳам бир мисол: «Москва» давлат хўжалигининг комсомол котиби ўринбосари бўлиб ажойиб ташкилотчи Гулноза Ҳамидова бир неча йил ишлади. Лекин ўринбосарлик, «штати қисқаргач, қанча уринмайлик унга бирон бир бир дурустроқ иш топиб бера олмадик. Ахир унинг мутахассислиги олим-агроном. Йиғим-терим кампаниясида у пахта терди. Ҳозир эса қарангки, шундай ёш бир мутахассис ишсиз уйда ўтирибди. Мана шундай ёшларни кўрганда юрагим ачишиб кетади. Қўлимдан бирор бир амалий ёрдам қелмаганидан уялиб кетаман.

**Мусоҳабани З. ОРТИҚХУЖАЕВ олиб борди.**

## Сўз—комсомол фахрийларига



# МЕНИНГ ИСТАКЛАРИМ

Ҳурматли комсомоллар!

Ўзбекистон комсомолининг катта анжумани кунларида мен ўз дилимдаги фикр ва истакларимни сизларга баён этишни лозим деб топдим. Бу менинг фақат истакларим эмас, бурчим ҳам деб биламан.

Мен Ўзбеклар диёрида 60 йилдан бери яшаб келаяпман. 1930 йилда Бухоро шаҳрида илк бор яшай бошлаганимдаёқ ўзбекларнинг очиқкўнгил, меҳмондўст, меҳр-шафқатли эканлигини кўрганман.

Сурхондарё вилоятида яшаётганимга ярим асрдан ошди, аниқроғи 51-йил тўлди. Ана шу умрим беҳуда ўтмади. Ўзбекистоннинг учта вилоятида, Бухоро, Қашқадарё ва Сурхондарё вилоятларида яшадим, меҳнат қилдим. Мен қаерда яшамайин, у ернинг фуқароси бўлиб қолдим. Тўйида ҳам, маъракаларида ҳам халқ билан бирга бўлдим. Урф-одатларини ўргандим.

Комсомол ва фирқа ташкилоти аҳволимни сўраб турганлари, мажлис ва байрамларда иштирок этишга таклиф этиб, мукофотлар бериб турганлари учун катта раҳмат айтаман.

Аслида мен Уралданман. Ёшим 82 да. Оренбург вилоятида туғилиб-ўсдим. 1922 йили комсомол сафига кирдим. Ленин ҳали ҳаёт пайтидаёқ ленинчи ёшлар сафига аъзо бўлиб кирганимдан жуда фахрланаман. У пайтларда янги тузумнинг душманлари тиш-тирноғи билан комсомолларга қарши курашарди. Комсомол билетини биз яшириб, жуда эҳтиётлаб сақлардик. Баъзи иродасиз, қўрқоқ комсомоллар эса аъзолик билетларини топширганликларини ҳам кўрдик. Бундай иродасиз ёшлар ҳозир ҳам учраб турившини кўриб ачинаман.

Шахсан менинг фикрим шуки, якка ўзим қолган тақдирда ҳам Ленин комсомоли, Ленин фирқаси билетини ҳар қандай авҳолда ҳам топширмайман. Чунки Ленин ҳаётлигида олганман, умримнинг охиригача сақлайман.

Бизнинг кўп миллатли она-Ватанимиз ҳаммамиз учун тенпа-тенгдир. Бу ер меники, у ер сеники, дейиш нотўғри. Ким қаерда хоҳласа, ўша жойда яшаши мумкин. Аммо ўша юртнинг тили, урф-одатларини ҳурмат қилиши керак.

Биз ветеранлар қайта қуриш даврининг комсомоллари яна буюк жасоратлар, қаҳрамонликлар кўрсатади, деб ишонамиз.

ФАЙЗУЛЛА ўғли АЙСИН.



# КОМСОМОЛ ОШИ









«Комсомол оши». Бу иборани илгари ҳеч эшитганмисиз? Йўқ, дейсизми? Тўғри, биз ҳам эшитмаганмиз. Зеро, шу пайтгача бунақаси ҳали бўлмаганди. Айниқса, комсомол Марказқўми котибларининг ўз номларидан ош бериб, дўппи-ю, чопон кийиб, «Келинглар азиз меҳмонлар, қани ичкарига марҳамат!» деб қўл қовуштириб делегатларни кутиб олганликларини ҳеч ким кўрмаган бўлса керак.

Нима ҳам дердик, замон ўзгаряпти, одамлар ўзгаряпти, шу жумладан, раҳбарлар ҳам. Шояд ана шу ўзгаришлар яхшиликка бўлиб комсомол ҳам ўз қаддини тиклаб олса...

Е. БОТИРОВ суратлари.

## ФАВҚУЛОДДА ҲОДИСА

Марказқўм биносида қулоғимизга миш-миш чалиниб қолди: съезд арафасида бир комсомол аъзолик билетини ташлаб кетганмиш...

Сўраб, суриштириб ҳужжат эгаси Тошкент вилоятидан эканлигини аниқлаб (афсуски, исми шарифини билолмадик) комсомол ташкилотлари бўлимининг шўъба мудири Х. Муслимовга учрашдик.

— Ким айтди ташлаб кетди, деб? — жавоб қилди у. — Тўғри, билетни менга эгасига топшириб қўйгин, деб олиб келиб беришди. Йўқотиб қўйгандир, тушириб қолдиргандир. Фамилияси? Нима қиласиз фамилиясини? Ҳозир аниқлаб беролмайман, вақтим зиқ. Унақа гапни қўйинглар. Шов-шув кўтариш керак эмас. Съезддан кейин бафуржа гаплашаверамиз.

Яна қоровул кампирга учрашдик.

— Фамилиясига эътибор қилмабман-а. Фақат... 89-йилдан бери аъзолик бадалини тўламаган экан. Бунисини эслайман...

## ҚУТЛАЙМИЗ!

**Қувончли хабар: съезд ишида қатнашаётган делегатлар — Фарғона вилояти Бувайда ноҳияси санитария-эпидемиология станциясининг шифокори Маъмурахон Исмоилова, Қорақалпоғистон Мухтор Жумҳурияти кашшофлар ташкилотининг раиси Гулнора Алланиёзова, Наманган вилоят, Чуст ноҳия комсомол қўмитасининг иккинчи котиби Ҳабибулло Раҳматиллаев ва Тошкент вилояти Бўка ноҳияси комсомол қўмитасининг биринчи котиби Юсуфжон Зоировнинг туғилган кунлари съезднинг биринчи кунига тўғри келди. Қўшалоқ байрам муборак, соғ-саломат бўлиб юринг, оилаларингизга тотувлик, ишларингизга ривож доим ёр бўлсин, азиз дўстлар!**

## Делегат ижодидан

### Лоқайд одам

Яшаяпсан наҳот сен ҳамон,
Ўз-ўзингга ясаб ипсиз дор.
Туйғуларга бўйсунмай бир он
Муҳаббатни босганича қор.
Наҳот сенга ёт — бу оламнинг
Дарддан ўксиб тўккан кўз ёши.
Лоқайдлигинг жабрида ғамгин.
Туғаб борар менинг бардошим.
Қара, ҳаёт қандай чиройли,
Наҳот булар ўтолса, беун,
Ахир сендан қолиб кетмасми,
Пой остингда ўлаётган кун...

### Биламан

Биламан... тун бастин бўйлаб чиқасан,
Безовта юлдузлар ҳамроҳ йўлингда.
Исмимни пичирлаб тонг уйғотасан,
Айтмоқчи бўлганинг — сўзлар тилингда.
Биламан... гоҳида тониб кетасан.
Юрагинг сиғдирган муҳаббатдан ҳам.
Қора кўзларимни ёшлаб кетасан.
Ахир киприкларинг ҳижрон-ғамдан нам...

### Майли

Майли кетай тоғларга бутқул,
Дардларимни тоғлар тингласин,
Маломатдан тўйиб оқарган,
Сочларимни ҳижрон тарасин.
Тушунмади ҳеч ким бу ерда,
Тангри ўзинг қилдингку адо.
Изсиз дунё кезар руҳимда,
Бандалигим ростмиди худо!

Сағима СОЛИҲОВА,
Беруний ноҳияси.

